lora. Apisi bisu lelo biroko zambi na mikolo oyo. Abungi mabe na bisu, pilamoko bisu abungi mabe oyo batu asali bisu. Amenisi bisu njela na kumika te ; kulamoko abikisi bisu na kula mabe : Zambi bokonzi azi na yo, na makasi, na kembo, mikolo na mikolo. Amina.

¶ *Na sima ye aluba boyo.*

NZAMBE nyoso makasi, bisu apisi yo merisi mingi, zambi yo asirapisi bisu, batu na kukamata biroko oyo kulia malamu, zambi na molimo na bisu, oyo azi Nzoto na Makila na Mototo na yo, Yesu Kristo, Mobikisa ; na sima oyo asiraibisi bisu kulingana na yo zambi na bisu ; zambi bisu azi batu na Nzoto na Mototo na yo, oyo azi kopanye na batu nyoso na kundimela yo ; gutu bisu azi batu na kukamata kubika na mikolo na mikolo na mboka na yo, zambi na kukufa na Mototo na yo. Bisu akongi yo, Baba na bisu na lora, asalisi bisu na ngolu na yo, boyo bisu aibi atikali na kopanye oyo, aibi asali kula malamu oyo nyoso yo asirapisi na liboso na bisu ; zambi na Yesu Kristo, Mokoto na bisu. *Amina.*

¶ *Na sima bo aluba, soko ayemba,*

KEMBO atikali na Nzambe na likolo, na sima pai na mokili kula bi, na sopo malamu akumi pai na batu. Bisu asifi yo, bisu atambulisi kombo na yo, bisu asambeli yo, bisu apisi yo kembo, bisu apisi yo merisi zambi na kembo makuru na yo, Mokonzi Nzambe, Mokoto na lora, Nzambe Baba nyoso makasi.

Mokonzi, yo moko Mototo na Nzambe Yesu Kristo ; Mokonzi Nzambe, Kandolo na Nzambe, Mototo na Baba, yo oyo alunguli kula mabe na mokili, apisi bisu ngolu. Yo oyo alunguli kula mabe na mokili, apisi bisu ngolu. Yo oyo alunguli kula mabe na mokili, aoki kusambela na bisu. Yo oyo atikali pai na maboko ruata na Nzambe Baba, apisi bisu ngolu.

Zambi yo moko azi bipuru ; yo moko azi Mokonzi ; yo moko, Kristo, sikamoko na Molimo Bipuru, azi na likolo na kembo na Nzambe Baba. Amina.



¶ *Na sima Mosambelisa (soko Bisopi, soko ye azi) atika bo alunguli na sima na Benedito oyo,*

KULA bi na Nzambe, oyo aliki kuiba na batu, atikalisi motima na bino, na kubanza na bino, na sopo na kuibana na Nzambe na kulinga na ye, na Mototo na ye Yesu Kristo Mokoto na bisu : na sima beneditu na Nzambe nyoso makasi, Baba, Mototo, Molimo Bipuru, atikali sikamoko na bino mikolo na mikolo. *Amina.*

¶ *Na sima soko Mapa na Vinyo mosusu na oyo asiraponi atikala, bo akumba bo na konzi te, Mosambelisa sikamoko na batu mosusu oyo ye abinga pai na ye alila bo na motima molili na sima na Beneditu oyo.*

# BAPTIZIMO NA BAMWANA, NA SOPO NA NDAKO NA NZAMBE

BANDEKO, batu nyoso bo asirabuti na sopo na kula mabe, na sima Kristo Mobikisa na bisu asiralubi motu moko te aingela na bokonzi na Nzambe moko soko ye akamata kubuta na sasaipi zambi na maliba, na Molimo Bipuru likula. Zambi na oyo ngai akongi bino na kusambela Nzambe Baba, zambi na kombo na Yesu Kristo, ye apisa mototo oyo awa kula oyo ye akuki kukamata pamba te, boyo ye aibi akamati baptizimo na maliba, na Molimo Bipuru likula, aibi aingeli na kanisa bipuru na Kristo.

Tasambela.

NZAMBE nyoso makasi, yo abikisaki Noa na bamototo na ye na kukufa na sopo na maliba zambi na bwatu, gutu yo asiratambulisi bamototo na Yisraele, batu na yo, boyo bo akataki ngambo na Maliba Bigbama (kula oyo amenisi kula na Baptizimo), gutu zambi na Baptizimo na Mototo na yo Yesu Kristo na maliba na Yaradene yo asirakamati maliba zambi na kumenisa kusukula na kula mabe. Bisu akongi yo na kumena mototo na yo oyo. Asukuli ye, abubisi ye na Molimo Bipuru, boyo ye aibi abiki na kango na yo, aibi aingeli na bwatu na Kanisa na Kristo, na sima ye aibi aliki maliba makasi na mokili oyo, ye aibi akumi na nyele na kubika zambi na kutikala sikamoko na yo mikolo na mikolo; zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*





NZAMBE nyoso makasi na kukufa te, Mosalisa na batu na mawa nyoso na kukima pai na yo, kubika na batu na kundima, kulungula na batu bikufa; Bisu akongi yo zambi na mwana oyo, boyo ye, kubia na Baptizimo bipuru na yo, aibi akamati kulungula na kula mabe na ye, zambi na kubuta na sasaipi na molimo na ye. Akamati ye, Mokonzi, pilamoko yo asiralubi na monoko na Mototo na yo, alubi, Akongi na sima bino akamata, akabi na sima bino akuta, apiki mwango na sima bo afungula zambi na bino: Sasaipi apisi bisu batu na kukonga; apisi bisu batu na kukaba kukuta, afunguli mwango zambi na bisu batu na kupika; boyo mwana oyo aibi akamati beneditu na kusukura na yo, aibi akumi na bokonzi oyo na kusira te, oyo yo asiralubi na monoko na Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

Aoki monoko na Sambo na Mako, sapita jumi, versi jumi na misato.

(Mako 10. *13–17*)

BANDEKO, bino aoki na sambo oyo monoko na Mobikisa na bisu Yesu Kristo; ye alubi batu abia na mototo pai na ye; ye anyokelaki batu oyo alingi kukanga bo; ye apwamisi batu nyoso na kufata malamu na bo. Bino ameni ye amenisi kulinga na ye zambi na bo; zambi ye akamataki bo na maboko na ye, ye atiaki maboko na ye na mutu na bo, apisaki bo beneditu. Na sima abangi te, moko andimi na motima nyoso ye alingi akamati mototo oyo likula; ye akamata ye na maboko na ye na kulinga; ye apisa ye beneditu na kubika, aingilisa ye na bokonzi na ye na kusira te. Boyo bisu asirandimi kulinga na Baba na bisu na lora pai na mototo oyo, pilamoko Yesu Kristo Mototo na ye asiramenisi; gutu bisu asirandimi likula ye andimi kula na bisu na kubia

na mototo oyo zambi na batizimo ; bisu apisi ye merisi na motima molili, bisu aluba,

NZAMBE nyoso makasi, Baba na bisu na lora, Bisu apisi yo merisi mingi, zambi yo asirabingi bisu na kuiba yo, na kundima yo pilamoko ; Asalisi bisu na kuiba yo malamu, na kundima yo malamu. Apisi Molimo Bipuru na yo na mototo oyo, boyo kubuta gutu aibi akumi na ye, ye aibi akamati kubika na mikolo na mikolo ; zambi na Yesu Kristo Mototo na yo. *Amina.*

BANDEKO, bino asirabia na mototo oyo zambi na baptizimo, bino asiraoki bisu asirasambeli Mokoto na bisu Yesu Kristo, akamati ye, asali ye malamu, alunguli kusala mabe na ye, apisi ye bokonzi na Nzambe, na kubika na mikolo na mikolo. Bino asiraoki pilamoko, Yesu Kristo Mokoto na bisu, asiralubi na monoko na ye, ye apisa kula yango nyoso, na sima ye atika te kusala boyo. Sasaipi zambi na monoko na bino bandimela na ye (akumi na mikolo na ye na kuluba na monoko na ye) ye atika Jaboro na kusala na ye nyoso, andimi monoko na Nzambe mikolo nyoso, asali toli na ye.

YO alingi, na kombo na mototo oyo, atiki Jaboro na kusala na ye nyoso ; kula pamba na mokili, na lukusu na ye ; banzala nyoso na nzoto, boyo yo atambula na sima na bo gutu te ?

*Kundima.* Ngai asiratiki bo nyoso.

YO andimeli Nzambe, Baba nyoso makasi, Mojalisa na lora na nyeli pilamoko ?

Yo andimeli Yesu Kristo, Mototo na ye bobele, Mokoto na Bisu ? Mukali Maria abutaki ye pamba zambi na Molimo Bipuru ; ye alilaki mawa na maboko na Pontio Pilato, asirakangi na krusi, akufaki, alalaki na libadu ; ye akendaki na sika na bakufa ; mikolo misato ye alungulaki gutu na kukufa ; ye akendaki na lora, azi kutikala pai na moboko ruata na Nzambe Baba nyoso makasi ; ye abia kuna zambi na kukata ngbanga na batu asirakufi na batu azi kwanza ?

Yo andimeli Molimo Bipuru ; Kanisa bipuru Katolika ; Kusangana na batu na Nzambe ; Kubunga na kula mabe ; Kulungula gutu na nzoto ; Kubika na mikolo na mikolo ?

*Kundima.* Kula oyo nyoso ngai asirandimi.

YO alingi kubaptiza na kundima oyo ?

*Kundima.* Ngai alingi boyo.

YO alingi asali kula na Nzambe na toli na ye, atambuli na bo mikolo nyoso ?

*Kundima.* Ngai akaba kusala boyo, soko Nzambe asalisa ngai.

NZAMBE, asukuri kula nyoso na kalakala na mototo oyo, zambi ye aibi abimi motu na sasaipi. *Amina.*

Abunguli nzala mabe nyoso na sopo na ye, apisi ye kula malamu na Molimo na yo, bo atikali na sopo na ye. *Amina.*

Apisi ye makasi na kulika Jaboro, mokili, na nzala nyoso na nzoto. *Amina.*

Akamati ye mototo na yo, aingelisi ye na Bokonzi na yo mikolo na mikolo. *Amina.*

NZAMBE, Mototo na yo, Yesu Kristo, asupaki makila na ye zambi na mabe na bisu ; na sima ye apisaki monoko na batu na ye, bo ake na nyele nyoso akamati batu zambi na ye na motima nyoso, abaptizi bo na Kombo na Baba, na Mototo, na Molimo Bipuru ; bisu asambeli yo sasaipi asu-

kuri mototo oyo na kula mabe nyoso, apisi ye neema na yo boyo ye aibi atikali mototo na yo malamu mikolo nyoso, zambi na Yesu Kristo, Mokoto na bisu. *Amina.*

¶ *Na sima Mosambelisa akamata mototo oyo na maboko na ye, atuna Bandimela,*

Abingi kombo na mototo oyo.

¶ *Na sima ye abinga kombo na ye na sima na bo, na sima (soko bo amenisa ye mototo akuka) ye aingelisa ye na sopo na maliba, aluba,*

K. ngai abaptizi yo na Kombo na Baba, na Mototo, na Molimo Bipuru. Amina.

¶ *Kulamoko soko bo alubi mototo azi makasi te, akuka ye asupa maliba na mutu na ye kuluba boyo likula.*

¶ *Na sima Mosambelisa aluba,*

BISU aingelisi mototo oyo na kopanye na Kanisa na Kristo,* akati nzoloko na Krusi na mutu na ye, zambi na kumenisa soni akamata ye te zambi na kula na Krusi na Kristo, boyo ye aibi asali tumba makasi zambi na ye pai na kula mabe, na mokili, na Jaboro; aibi atikali motu na Kristu, soda na ye, akumi na kukufa na ye. Amina.

* *Sasaipi Mosambelisa apisi nzoloko na Krusi na mutu na mototo.*

¶ *Na sima Mosambelisa aluba*

SASAIPI, bandeko, bisu alingi apisi Nzambe merisi, zambi mototo oyo asirakamati kubuta na sasaipi, asiraingeli na kopanye na Kanisa na Kristo. Bisu asambela Nzambe asalisi ye na kutikala mikolo nyoso motu na sasaipi, pilamoko ye asirakumi boyo sasaipi.



¶ *Na sima bo nyoso aluba ;*

BABA na bisu, Yo na lora, Apisi batu kubanga Kombo na yo. Akumisi bokonzi na yo ; Apisi batu kusala kula na yo na mokili pilamoko na lora. Apisi bisu lelo biroko zambi na mikolo oyo. Abungi mabe na bisu, pilamoko bisu abungi mabe oyo batu asali bisu. Amenisi bisu njela na kumika te, kulamoko abikisi bisu na kula mabe. Amina.

¶ *Na sima Mosambelisa aluba,*

BISU apisi yo merisi mingi, Nzambe Baba, zambi yo asiralingi kubuta mototo oyo na sasaipi zambi na Molimo Bipuru na yo ; yo alingi akamati ye na sopo na Kanisa Bipuru na yo. Bisu akongi yo gutu apisi ye kukufa pai na kula mabe, na kubika zambi na kula malamu, kuingela na libadu sikamoko na Kristo, na kubungula na Krusi kula mabe na ye nyoso ; boyo ye aibi akamati kukufa na Kristo na kulungula na ye likula ; boyo na sima ye aibi aingeli na bokonzi na yo na lora sikamoko na batu mosusu nyoso na Kanisa na yo ; zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

¶ *Na sima batu nyoso asemama na likolo, na sima Mosambelisa aluba na Bandimela na Mototo kula oyo,*

ZAMBI mototo oyo asiralubi na monoko na bino Bandimela na ye, ye atika Jaboro na kusala na ye nyoso, andimela Nzambe, asala kula na ye ; azi malamu bino abanzi kula na bino azi boyo ; bino amena mototo oyo aiba noki kula oyo makuru bino asiralubi zambi na ye. Na sima, boyo ye aiba kula oyo malamu, bino abinga ye na kuoka Monoko na Nzambe, gutu bino amena ye aiba Kundima na Bakristo, Lisambo na Mokoto na bisu, Batoli Jumi, gutu kula oyo nyoso azi malamu

Bakristo aiba na kubika na bo ; gutu bino amena mototo oyo abima makuru na kula malamu pilamoko akuki na Mokristo ; abanzi mikolo nyoso Baptizimo amenisi bisu kula na Bakristo ; oyo azi boyo, na kufata sima na Mobikisa na bisu Yesu Kristo, na kukuma pilamoko ye ; boyo, pilamoko ye akufaki, alungulaki na kukufa gutu zambi na bisu, akuki bisu gutu, batu oyo asirakamati Baptizimo, akufi pai na kula mabe, alunguli gutu zambi na kula malamu ; mikolo nyoso bisu akufisa banzala mabe nyoso na bisu, akenda na libosu mikolo nyoso na kula malamu pilamoko Nzambe alingi.

¶ *Na sima ye aluba gutu,*

Bino amena malamu Mototo oyo akuma pai na Bisopi, zambi na kukamata Kusemamisa, soko ye akuki kuluba Kundima na Bakristo, Lisambo na Mokoto na bisu, Batoli Jumi, gutu soko ye asiraibi malamu Katekisimu.

# BAPTIZIMO NA BATU MAKURU, OYO AKUKI KUNDIMA

BANDEKO, batu nyoso bo asirabuti na sopo na kula mabe, na sima Kristu Mobikisa na bisu asiralubi motu moko te aingela na bokonzi na Nzambe moko soko ye akamata kubuta na sasaipi zambi na maliba, na Molimo Bipuru likula. Zambi na oyo ngai akongi bino na kusambela Nzambe Baba zambi na kombo na Yesu Kristu ye apisa batu oyo awa kula oyo bo akuki kukamata pamba te, boyo bo aibi akamati baptizimo na maliba, na Molimo Bipuru likula, aibi aingeli na Kanisa bipuru na Kristu.



Tasambela.

NZAMBE nyoso makasi, yo abikisaki Noa na bamototo na ye na kukufa na sopo na maliba zambi na bwatu, gutu yo asiratambulisi bamototo na Yisraele batu na yo, boyo bo akataki ngambo na Maliba Bigbama (kula oyo amenisi kula na Baptizimo), gutu zambi na Baptizimo na Mototo na yo Yesu Kristu na maliba na Yaradene yo asirakamati maliba zambi na kumenisa kusukura na kula mabe. Bisu akongi yo na kumena batu na yo oyo, asukuri bo, abubisi bo na Molimo Bipuru, boyo bo aibi abiki na kango na yo, aibi aingeli na bwatu na Kanisa na Kristu, na sima bo aibi aliki maliba makasi na mokili oyo, bo aibi akumi na nyeli na kubika zambi na kutikala sikamoko na yo mikolo na mikolo ; zambi na Yesu Kristu Mokoto na bisu. *Amina.*

NZAMBE nyoso makasi na kukufa te, Mosalisa na batu na mawa nyoso na kukima pai na yo, kubika na batu na kundima, kulungula na batu bikufa ; Bisu akongi yo zambi na batu oyo, boyo bo, batu na kubia na Baptizimo bipuru na yo, aibi akamati kulungula na kula mabe na bo, zambi na kubuta na sasaipi na molimo na bo. Akamati bo, Mokonzi, pilamoko yo asiralubi na monoko na Mototo na yo, alubi, Akongi na sima bino akamata, akabi na sima bino akuta, apiki mwango na sima bo afungula zambi na bino : Sasaipi apisi bisu batu na kukonga ; Apisi bisu batu na kukaba kukuta, afunguli mwango zambi na bisu batu na kupika ; boyo batu oyo aibi akamati beneditu na kusukura na yo, aibi akumi na bokonzi oyo na

kusira te, oyo yo asiralubi na monoko na Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

Aoki monoko na Sambo na Yoane, sapita misato.

(Yoane 3. *1–7*)

BANDEKO, bino asiraoki monoko na Yesu, ye alubaki, Soko motu akamati kubuta gutu te zambi na maliba, na Molimo Bipuru likula, ye akuki te kuingela na bokonzi na Nzambe. Gutu soko Yesu alingi ake na lora ye alubaki na baoka na ye, Bino ake na mokili nyoso, alubi Sambo malamu na batu nyoso. Motu na kundimela na kukamata baptizimo azua kubikisa ; kasi motu na kundima te, ngbanga mabe akamata ye. Gutu soko Petero, mesaze na Yesu azi kupisa monoko, batu mosusu mingi aokaki, motima na bo akatanaki, bo alubaki na ye na bamesaze mosusu, Bandeko bino asala boni ? Na sima Petero alubaki na bo, Apasi motima, akamati baptizimo, bino mokomoko na kombo na Yesu Kristu zambi na kulungula kula mabe na bino ; na sima bino akamata matabisi na Molimo Bipuru.

Sasaipi, bino alingi andimi monoko na Nzambe, ye asala boyo zambi na batu oyo alingi akamati kubaptiza lelo. Bisu andima Nzambe alingi abuti bo gutu zambi na Molimo Bipuru, Nzambe alingi apisi bo kubika na mikolo na mikolo, Nzambe alingi asukuri bo na kula mabe nyoso, apisi bo Molimo Bipuru. Na sima bisu apisa Nzambe merisi zambi na kula oyo malamu ye alubi ye apisa.

NZAMBE nyoso makasi, Baba na bisu na lora, Bisu apisi yo merisi mingi, zambi yo asirabingi bisu na kuiba yo, na kundima yo pilamoko, asalisi bisu na kuiba yo malamu, na kundima yo malamu. Apisi Molimo na yo Bipuru na batu oyo, boyo kubuta gutu aibi akumi na bo, bo aibi



akamati kubika na mikolo na mikolo ; zambi na Yesu Kristu Mototo na yo. *Amina.*

BANDEKO, bino na kukamata baptizimo, bino asiraoki bisu asirasambeli Mokoto na bisu Yesu Kristu, akamata bino malamu, alungula kusala mabe na bino, apisa bino bokonzi na Nzambe, na kubika na mikolo na mikolo. Bino asiraoki pilamoko, Yesu Kristu Mokoto na bisu, asiralubi na monoko na ye, ye apisa kula yango nyoso.

Sasaipi zambi na monoko oyo na Yesu bino alingi alubi na libosu na bisu nyoso awa, bino atika Jaboro na kusala na ye nyoso, andimi monoko na Nzambe mikolo nyoso, asala toli na ye.

YO alingi, atiki Jaboro na kusala na ye nyoso ; kula pamba na mokili, na lukusu na ye ; banzala nyoso na nzoto, boyo yo atambula na sima na bo gutu te ?

*Kundima.* Ngai asiratiki bo nyoso.

YO andimeli Nzambe, Baba nyoso makasi, Mojalisa na lora na nyeli pilamoko ?

Yo andimeli Yesu Kristu, Mototo na ye bobele, Mokoto na bisu ? Mukali Maria abutaki ye pamba zambi na Molimo Bipuru ; ye alilaki mawa na maboko na Pontio Pilato, asirakangi na krusi, akufaki, alalaki na libadu ; ye akendaki na sika na bakufa ; mikolo misato ye alungulaki gutu na kukufa ; ye akendaki na lora, azi kutikala pai na maboko ruata na Nzambe Baba nyoso makasi ; ye abia kuna zambi na kukata ngbanga na batu asirakufi na batu azi kwanza ?

Yo andimeli Molimo Bipuru ; Kanisa bipuru Katolika ; Kusangana na batu na Nzambe : Ku-

bunga na kusala mabe; Kulungula gutu na nzoto, Kubika na mikolo na mikolo?

*Kundima.* Kula oyo nyoso ngai asirandimi.

YO alingi kubaptiza na kundima oyo? *Kundima.* Ngai alingi boyo.

YO alingi asali kula na Nzambe na toli na ye, atambuli na bo mikolo nyoso? *Kundima.* Ngai akabi kusala boyo, soko Nzambe asalisa ngai.

NZAMBE asukuri kula nyoso na kalakala na batu oyo, zambi bo aibi abimi batu na sasaipi. *Amina.*

Abunguli nzala mabe nyoso na sopo na bo, apisi bo kula malamu na Molimo na yo, bo atikali na sopo na bo. *Amina.*

Apisi bo makasi na kulika Jaboro, mokili, na nzala nyoso na nzoto. *Amina.*

Akamati bo bamototo na yo, aingelisi bo na bokonzi na yo mikolo na mikolo. *Amina.*

Nzambe, Mototo na yo, Yesu Kristo, asupaki makila na ye zambi na mabe na bisu; na sima ye apisaki monoko na batu na ye, bo ake na nyeli nyoso, akamati batu zambi na ye na motinda nyoso, abaptizi bo na Kombo na Baba, na Mototo, na Molimo Bipuru; bisu asambeli yo sasaipi asukuri batu oyo na kula mabe nyoso, apisi bo neema na yo boyo bo aibi atikali bamototo na yo malamu mikolo nyoso, zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

*Na sima Mosambelisa akamata batu oyo na kukamata Baptisimo moko moko na maboko ruata na bo, akumisa bo na sika malamu pai na maliba oyo bo akamata Baptizimo na sopo na ye, atuna kombo na bo, aingelisa bo na sopo na maliba, (soko asupa maliba na mutu na bo) aluba,*



K. ngai abaptizi yo na Kombo na Baba, na Mototo, na Molimo Bipuru. Amina.

¶ *Na sima Mosambelisa aluba,*

BISU aingelisi motu oyo na Kopanye na Kanisa na Kristo, akati nzoloko na krusi na mutu na ye, zambi na kumenisa soni akamata ye te zambi na kula na krusi na Kristo, boyo ye aibi asali tumba makasi zambi na ye pai na kula mabe, na mokili, na Jaboro; aibi atikali motu na Kristo, soda na ye, akumi na kukufa na ye. Amina.

*Sasaipi Mosambelisa apisi nzoloko na krusi na mutu na motu oyo.*

¶ *Na sima Mosambelisa aluba,*

SASAIPI bandeko, bisu alingi apisi Nzambe merisi, zambi batu oyo asirakamati kubuta na sasaipi, asiraingeli na kopanye na Kanisa na Kristo. Bisu asambeli Nzambe asalisi bo na kutikala mikolo nyoso batu na sasaipi, pilamoko bo asirakumi boyo sasaipi.

¶ *Na sima bo nyoso aluba,*

BABA na bisu na lora, Apisi batu kubanga Kombo na yo. Akumisi bokonzi na yo; Apisi batu kusala kula na yo na mokili pilamoko na lora. Apisi bisu lelo biroko zambi na mikolo oyo. Abungi mabe na bisu, pilamoko bisu abungi mabe oyo batu asali bisu. Amenisi bisu njela na kumika te, kulamoko abikisi bisu na kula mabe. Amina.

BISU apisi yo merisi mingi, Nzambe Baba na lora, zambi yo asirabingi bisu na kuiba neema na yo, na kundima yo pilamoko. Asalisi bisu na kuiba yo malamu na kundima yo malamu. Apisi Molimo na yo Bipuru zambi na batu oyo, boyo bo aibi atikali batu na yo, aibi akumi na kula oyo, yo

asiralubi zambi na bo; zambi na Yesu Kristo Mototo na yo, Mokoto na bisu. *Amina.*

¶ *Na sima batu nyoso asemama na likolo, Mosambelisa aluba na batu na kumena Baptizimo,*

ZAMBI batu oyo asiralubi na misu na bino bo atika Jaboro na kusala na ye nyoso, bo andima Nzambe, asala kula na ye; akuki bino abanzi, kusala na bino azi na kubanzisa bo, kula oyo makuru bo asiralubi na misu na batu oyo awa. Azi malamu bino abingi bo na kuiba Monoko Bipuru na Nzambe; boyo bo aibi abimi makuru na neema na kuiba kula na Yesu Kristo, aibi atikali malamu bi, pilamoko ye alingi, na mokili oyo awa.

¶ *Na sima ye aluba na batu oyo asirakamati Baptizimo sasaipi,*

NA sima bino batu oyo sasaipi asiralati Yesu Kristo zambi na Baptizimo, kusala na bino azi, zambi bino asirakumi bamototo na Nzambe na bamototo na muni zambi na kundima, na kutambula malamu pilamoko bo asirabingi bino Bakristo, pilamoko akuki na bamototo na muni; na sima abanzi mikolo nyoso Baptizimo amenisi bisu kundima na bisu; oyo azi kusala pilamoko Yesu Kristo asalaki, gutu na kukuma pilamoko ye; pilamoko ye akufaki alungulaki gutu, zambi na bisu; bisu gutu oyo asirakamati Baptizimo alingi akufi pai na kula mabe, alunguli gutu zambi na kusala malamu; bisu alingi akufisi nzala na kula mabe nyoso, mikolo nyoso kutambula na kula malamu nyoso pilamoko Nzambe alingi.

¶ *Azi malamu batu oyo nyoso asirakamati Baptizimo akamata Kusemamisa na maboko na Bisopi noki na sima na Baptizimo na bo, boyo bo aibi aingeli na Kuibana Bipuru.*

# KUSEMAMISA

## KUTIA NA MABOKO NA MUTU NA BATU OYO ASIRAKAMATI BAPTIZIMO, ASIRABIA MAKURU

(Preface)
Bisopi alubi:

BINO alingi akamati gutu, na misu na Nzambe, na misu na batu pilamoko, kula oyo nyoso bino akamataki na mikolo na bino na kubaptiza?

¶ *Nasima bo andima na likolo.*

Ngai asiralingi.

*Bisopi.* Makasi na bisu abimi na Nzambe;
*Kundima.* Ye motu azalisaki lora na nyeli.
*Bisopi.* Atambulisi kombo na Nzambe.
*Kundima.* Lelo na mikolo na mikolo.
*Bisopi.* Nzambe, aoki kusambela na bisu.
*Kundima.* Kugama na bisu akuma na yo.

*Bisopi.* Bisu asambela.

NZAMBE, nyoso makasi, yo akufa te. Yo asirabuti batu na yo oyo zambi na maliba, zambi na Molimo Bipuru pilamoko; yo asirabungi kusala mabe nyoso na bo. Apisi bo makasi zambi na Molimo Bipuru ye Mogamela; apisi bo mikolo nyoso mosusu neema na yo; apisi bo mayele na kuiba; apisi bo makasi na kukaba kula na yo, na kusala bo; apisi bo kuibana na yo, na kusala malamu; atumisi bo na kubanga na yo lelo na mikolo na mikolo. *Amina.*

¶ *Na sima bo nyoso moko moko kutikala na digba na libosu na Bisopi, ye atia maboko na ye na mutu na bo nyoso moko moko, aluba,*

NZAMBE asinziri Mototo na yo oyo na neema na yo, boyo ye aibi atikali mototo na yo mikolo na mikolo; atumisi ye na Molimo Bipuru na yo gutu mikolo nyoso, akumi na kukenda na ye na mboka na yo. Amina.

¶ *Na sima Bisopi aluba,*

Nzambe atikali sikamoko na bino.
*Kundima.* Sikamoko na molimo na yo pilamoko.

¶ *Na sima bo nyoso atikala na digba; Bisopi aluba,*

Tasambela.

BABA na bisu na lora, Apisi batu kubanga Kombo na yo. Akumisi bokonzi na yo. Apisi batu kusala kula na yo na mokili pilamoko na lora. Apisi bisu lelo biroko zambi na mikolo oyo. Abungi mabe na bisu, pilamoko bisu abungi mabe oyo batu asali bisu. Amenisi bisu njela na kumika te; kulamoko abikisi bisu na kula mabe. Amina.

NZAMBE, nyoso makasi, yo akufa te; yo azi kupisa bisu kulinga kula malamu, na kusala kula oyo pilamoko yo alingi; Bisu asambeli yo zambi na batu na yo oyo, bisu asirati sasaipi maboko na bisu na mutu na bo (pilamoko bamesaze na yo asalaki), zambi na kumenisa bo kulinga na motima malamu na yo pai na bo. Abindi maboko na yo likolo na bo, Baba, mikolo nyoso; apisi Molimo na yo Bipuru sikamoko na bo; amenisi bo njela na kuiba Monoko na yo, na kusala ye, zambi bo aibi



akamati kubika na mikolo na mikolo; zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

NZAMBE, nyoso makasi, bisu alingi yo atambulisi motima na bisu, na nzoto pilamoko, na njela na toli na yo; boyo kutala na yo makasi aibi abikisi nzoto na molimo na bisu mikolo na mikolo; zambi na Yesu Kristu Mobikisa na Mokoto na bisu. *Amina.*

BENEDITU na Nzambe nyoso makasi, Baba, Mototo, Molimo Bipuru, atikali sikamoko na bino mikolo na mikolo. *Amina.*

## KUKAMATANA BIPURU

¶ *Na mikolo oyo asiraponi zambi na Kukamatana oyo, batu oyo na kukaba Kukamatana akuma na Ndako na Nzambe na bandeko na bo sikamoko; na sima bo asemama sikamoko, molumi na pai ruata na mukali na pai gosi, na sima Mosambelisa aluba,*

BANDEKO, bisu asiravandi sikamoko awa na misu na Nzambe, na misu na batu oyo nyoso gutu, zambi na kusanganisa molumi oyo na mukali oyo sikamoko na Kukamatana Bipuru; kula oyo azi malamu, Nzambe motu asirabimisi na tangu oyo sika batu asirasali mabe kuanza te, na kumenisa bisu kusangana oyo azali na katikati na Kristo na Kanisa na ye; gutu Kristo asirandimi kula oyo, zambi ye asirake na Kukamatana na motu mosusu na Kana na Galilaya, asirasali elembo

makuru kuna; gutu Paulo mesaze alubaki kula oyo azi malamu na misu na batu nyoso; na sima akuki te batu aingeli na kula oyo pamba na kubanza te, zambi na nzala na nzoto na bo, pilamoko nyama pamba oyo na kuiba kula te; kulamoko akuki batu aingeli na ye na kubanza malamu, na motima malamu gutu, pilamoko na misu na Nzambe; atiki bo abanzi malamu soko Nzambe asirabimisi Kukamatana zambi na nini.

Libosu, azi zambi na kubuta mototo, boyo bo aibi abimi makuru na kuiba Nzambe, na kubanga ye gutu, zambi na kupisa kembo na Kombo na ye bipuru.

Gutu, boyo batu aibi atikali malamu na kula mabe te, na pitai te.

Gutu, boyo bo aibi asalisani, agamelani, atikali malamu sikamoko soko na tangu na kula malamu soko na tangu na mawa. Sasaipi batu mibali oyo awa asirabia zambi na Kukamatana boyo. Na sima soko batu aibi amenisi kula mosusu na kukanga bo, boyo bo asangana te, atiki ye alubi sasaipi, soko boyo te atiki ye atikali bi mikolo na mikolo.

¶ *Mosambelisa aluba na batu oyo alingi Kukamatana boyo,*

NGAI atuni bino mibali nyoso, zambi bino andima na ngbanga makuru, sika kula bibumba na motima nyoso abima na konzi, soko bino aibi kula mosusu na kukanga bino boyo bino akamatana te, pilamoko toli asiralubi, bino abimisi sasaipi. Zambi aibi malamu, soko batu mosusu akamatana pilamoko Monoko na Nzambe alubi te, Nzambe asirasanganisi bo te; Kukamatana na bo azi pilamoko toli te.

¶ *Soko kula azi te, Mosambelisa aluba na molumi boyo—*



YO alingi akamati mukali oyo zambi na mwasi na yo, zambi na kutikala sikamoko, pilamoko toli na Nzambe alubi, na Kukamatana Bipuru? Yo alinga ye, agamela ye, apisa ye ilisa, atala ye soko na kubira, soko na makasi, atika mosusu nyoso, atikala na ye moko mikolo nyoso bino azazi?

¶ *Molumi andima—*

Ngai asiralingi.

¶ *Na sima Mosambelisa alubi na mukali—*

YO alingi akamati molumi oyo zambi na mobali na yo, zambi na kutikala sikamoko na ye pilamoko toli na Nzambe alubi, na Kukamatana Bipuru? Yo asala toli na ye, alinga ye, apisa ye ilisa, atala ye soko na kubira, soko na makasi; atika mosusu nyoso, atikala sikamoko na ye moko mikolo nyoso bino azazi?

¶ *Na sima Mukali andima—*

Ngai asiralingi.

¶ *Na sima Mosambelisa aluba—*

MOTU nini apisi mukali oyo zambi na kukamatana na molumi oyo?

¶ *Na sima bo akamatana boyo. Mosambelisa akamata mukali na maboko soko na baba na ye soko na ndoe na ye, na sima ye amenisa molumi na kukamata maboko ruata na mukali na maboko ruata na ye, na kuluba na sima na ye boyo—*

NGAI *K.* akamati yo *K.* zambi na mwasi na ngai, zambi na kukamata mikolo nyoso, soko na kula malamu, soko na kula mabe, soko na mosolo, soko na mosolo te, soko na kubira, soko na makasi, zambi na kulinga, zambi na kutala,

akumi na mikolo oyo kukufa apanzanisa bisu, pilamoko toli na Nzambe alubi ; zambi na oyo ngai akati yo silika.

¶ *Na sima bo alungula maboko, na sima mukali akamata maboko ruata na molumi na maboko ruata na ye, gutu aluba na sima na Mosambelisa—*

NGAI *K.* akamati yo *K.* zambi na mobali na ngai, zambi na kukamata mikolo nyoso, soko na kula malamu soko na kula mabe, soko na mosolo, soko na mosolo te, soko na kubira, soko na makasi, zambi na kulinga, zambi na kutala, zambi na kusala toli na yo, akumi na mikolo oyo kukufa apanzanisa bisu, pilamoko toli na Nzambe alubi ; zambi na oyo ngai akati yo silika.

¶ *Na sima bo alungula maboko gutu, na sima molumi apisa mukali kati, ati ye na buku, na sima Mosambelisa akamata kati apisa molumi, zambi na kutia ye na manzaga na mini na maboko gosi na mukali. Na sima molumi akamata kati boyo aluba na sima na Mosambelisa—*

NA kati oyo ngai akamati yo mwasi na ngai, na nzoto na ngai ngai apisi yo ilisa, mosolo na ngai nyoso ngai apisi yo : na Kombo na Baba, na Mototo, na Molimo Bipuru. Amina.

¶ *Na sima molumi atika kati na maboko gosi na mukali, na sima bo mibali nyoso atikala na digba, na sima Mosambelisa aluba—*

Tasambela,

NZAMBE na mikolo na mikolo, Mojalisa na batu nyoso, Motikalisa na batu nyoso, Mopisa na neema nyoso na molimo, Mobimisa na Kubika na mikolo na mikolo ; Atumi beneditu na likolo na bamokobi na yo oyo, molumi oyo, na mukali oyo, oyo bisu apisi beneditu na Kombo na yo, boyo, pilamoko Yisaka na Rebeka atikalaki malamu sikamoko, bo gutu aibi atiki te silika oyo bo asirakati na katikati na bo (kati oyo asirapisi, asirakamati, azi elembo na kula oyo) boyo bo aibi atikali na kulinga malamu na kula bi sikamoko, pilamoko toli na yo alubi ; zambi na Yesu Kristo, Mokonzi na bisu. *Amina.*



¶ *Na sima Mosambelisa asanganisa maboko na bo sikamoko alubi—*

BATU oyo Nzambe asirasangani sikamoko atiki batu apanzanisi te.

¶ *Na sima Mosambelisa aluba na batu boyo—*

ZAMBI *K.* na *K.* asirasanganisi nzoto na bo na Kukamatana Bipuru, asiralubi boyo na misu na Nzambe, na misu na batu oyo pilamoko, asirapisi silika moko zambi mosusu, asiramenisi boyo zambi na kupisa na kukamata kati, gutu zambi na kusanganisa maboko ; ngai alubi bo azi mobali na mwasi sikamoko na kombo na Baba na Mototo na Molimo Bipuru. Amina.

¶ *Na sima Mosambelisa aluba beneditu oyo,*

NZAMBE Baba, Nzambe Mototo, Nzambe Molimo Bipuru, apisi bino beneditu, atali bino, atikalisi bino ; Mokonzi amena bino na ngolu ; atumisa bino na beneditu na neema, boyo bino aibi atikali sikamoko malamu sasaipi awa, boyo na mokili oyo azi kubia, bino aibi akamati kubika na mikolo na mikolo. *Amina.*

¶ *Na sima Mosambelisa akenda na Misa na Makonzi bo soko ayemba soko aluba lembo oyo—*

Lembo 128.

BENEDITU azi na batu oyo nyoso na kubanga Mokonzi : na kutambula na banjela na ye.

Zambi yo alila kusala na moboko na yo : kula na yo azi malamu, yo atikala na kusika.

Mwasi na yo azala pilamoko vinyo na kubuta mingi : na kukangana na nzoto na ndako na yo ;

Bamototo na yo azi pilamoko maboko na bilaya : na pembeni na misa na yo.

Ameni, ye akamata beneditu boyo ; motu na kubanga Mokonzi.

Mokonzi na Siona apisa yo beneditu : boyo yo amena Yerusalema kutikala malamu mikolo nyoso sika yo azi ;

Boyo, yo amena bamototo na bamototo na yo : na Yisaraele kutikala bi.

Kembo atikali pai na Nzambe na Mototo na Molimo Bipuru : Pilamoko azalaki na libosu, azi sasaipi, azala mikolo na mikolo. Amina.

¶ *Soko lembo oyo asiri, molumi na mukali atikala na digba na libosu na Misa na Mokonzi, na sima Mosambelisa asemama pai na Misa, apasa misu na ye pai na bo, aluba boyo—*

Mokonzi, apisi bisu ngolu.
*Kundima.* Kristo, apisi bisu ngolu.
*Mosambelisa.* Mokonzi, apisi bisu ngolu.

BABA na bisu na lora, Apisi batu kubanga Kombo na yo. Akumisi bokonzi na yo ; Apisi batu kusala kula na yo na mokili pilamoko na lora. Apisi bisu lelo biroko zambi na mikolo oyo. Abungi mabe na bisu, pilamoko bisu abungi mabe oyo batu asali bisu. Amenisi bisu njela na kumika te, kulamoko abikisi bisu na kula mabe. Amina.



*Mosambelisa.* Mokonzi, abikisi bamokobi na yo oyo.
*Kundima.* Batu oyo na kundimela yo.
*Mosambelisa.* Mokonzi, atumi bo makasi na sika bipuru na yo.
*Kundima.* Mikolo na mikolo atali bo.
*Mosambelisa.* Atikali ndako makasi zambi na bo.
*Kundima.* Zambi na misu na motumbaka na bo.
*Mosambelisa.* Mokonzi, aoki kusambela na bisu.
*Kundima.* Atiki kugama na bisu akumi pai na yo.

*Mosambelisa.*

NZAMBE na Abarayama, Nzambe na Yisaka, Nzambe na Yakobo, apisi beneditu zambi na bamokobi na yo oyo, atupi misu na kubika na mikolo na mikolo na sopo na motima na bo ; boyo, soko kula nini bo aiba na sopo na Monoko na yo, bo aibi asali kula oyo. Ameni bo na ngolu, Mokonzi na lora, apisi bo beneditu. Pilamoko yo asiratumi beneditu na yo pai na Abarayama na Sara, zambi na kugamela bo malamu, boyo atumi beneditu na yo pai na bamokobi na yo oyo gutu ; boyo bo aibi asali kula na yo, atikali malamu na kutala na yo, aibi atikali na kulinga na yo akumi na kukufa na bo : zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

MOKONZI na ngolu, Baba na lora, zambi na neema na yo yo apisa batu kubuta ; Bisu akongi yo na kusalisa batu mibali oyo, boyo bo abuta bamototo mingi, gutu boyo bo atikala sikamoko na kulinga na Nzambe na kula alima

gutu, boyo bo aibi ameni bamototo na bo abimi makuru pilamoko Bakristo na kula alima, zambi na kupisa yo kembo na ilisa; zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

NZAMBE, na makasi makuru na yo yo asirajalisi biroko nyoso sika bo azi te; gutu yo asirapisi toli alubi mukali abimi libosu na sopo na malumi, oyo yo asirajalisi pilamoko nzoto na yo; gutu yo asirasanganisi bo sikamoko zambi na kumenisa toli atiki batu na kupanzanisa gutu te, oyo yo asirasali nzoto moko zambi na Kukamatana: Nzambe, yo asirasali Kukamatana zambi ye abia kula bipuru mingi boyo ye amenisi kukamatana na kusangana na Kristo na Kanisa na ye; Ameni na ngolu bamokobi oyo na yo boyo malumi oyo aibi alingi mwasi na ye pilamoko Kristo alingaki Mwasi na ye, Kanisa na ye, apisaki nzoto na ye zambi na ye, kulinga ye na kutala ye pilamoko nzoto na ye menimeni: gutu boyo mukali oyo aibi atikali na kulinga mobali na ye, na kutikala na ye moko, na kusala toli na ye; gutu aibi afati bamukali bipuru na Nzambe, na kutikala bi na kelele te. Mokonzi, apisi bo mibali nyoso beneditu na yo, apisi bo kuingela na bokonzi na yo na mikolo na mikolo; zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*

¶ *Na sima Mosambelisa aluba—*

NZAMBE nyoso makasi, oyo na kujalisa batata na bisu na libosu Adama na Awa, na kusanganisa bo sikamoko zambi na Kukamatana; Asupi na likolo na bino mosolo na neema na ye, asali bino bipuru, boyo bino aibi atikali malamu na misu na ye, nzoto na bino, na molimo pilamoko boyo bino aibi atikali sikamoko na kulinga bipuru akumi na kukufa na bino. *Amina.*

# KUPANDA NA BATU OYO ASIRAKUFI

¶ *Kula oyo azi te zambi na batu oyo akamati Baptizimo te, gutu zambi na batu oyo asirakangi na Kuibana Bipuru, gutu asirabunguli nzoto na bo.*

¶ *Mosambelisa akuta Nzoto oyo na mwango na Ndako na Nzambe, akenda na libosu na ye soko na Ndako na Nzambe soko na libadu, aluba boyo,*

YESU alubaki, Ngai azali kulungula na kukufa oyo na kubika oyo; motu na kundima ngai, soko ye akufi, ye abika; na sima motu oyo azi kuanza azi kundimela ngai, ye akufa te na mikolo na mikolo. *Yoane* 11. *25–26.*

NGAI aibi Mobikisa na ngai azazi; ye asemama na nyele na mikolo na sunga. Sasaipi nyama muke alia nzoto na ngai, kulamoko ndeli ngai amena Nzambe na nzoto na ngai: ngai menimeni amena ye, misu na ngai atala ye, motu mosusu te. *Eyobo* 19. *25, 26, 27.*

BISU aingelaki mokili na mosolo moko te, na sima solosolo bisu akuki kubima na mosolo te. Nzambe asirapisi, Nzambe asirakamati gutu; asifi Kombo na Nzambe. 1 *Tim.* 6. *7*; *Eyobo* 1. *21.*

LEMBO 90.

MOKONZI, yo azalaki Mobumba na bisu: na libuta nyoso.

Libosu balibogu abimaki, sika nyeli na mokili

asirajalisi kuanza te: yo azi Nzambe na gara nyoso, na mikolo na mikolo.

Yo apasi batu na kukufa: gutu yo alubi, Abia gutu, bamototo na batu.

Zambi gara kutu moko azi na misu na yo pilamoko lubi: zambi bo asiraliki pilamoko saa mosusu na butu.

Soko yo asirapanzanisaki bo, bo azi pilamoko kulala: bo akaoki nokinoki pilamoko mayani.

Na tongo bo azi bede, bo abimi makuru: kulamoko na gorogoro bo asirakati, asirakaoki, asirakufi.

Zambi bisu akaoki na kango na yo: bisu abangi zambi na kugwama makasi na yo.

Yo asirati mabe na bisu na libosu na yo: kula mabe bibumba na bisu yo asirabimisi na muni na misu na yo.

Zambi soko yo agwami, mikolo nyoso na bisu asira: bisu asirisa gara na bisu, pilamoko lisolo asiralubi.

Bamikolo na bisu azi gara mituku saba; kulamoko soko batu azi makasi boyo bo akuma na gara mituku muambi: kulamoko makasi na bo azi mawa na kulimba; zambi ye asira noki, na sima bisu asirake.

Kulamoko nini ameni makasi na kango na yo: zambi kugwama na yo akukani na kubanga na batu.

Boyo amenisi bisu kutanga na mikolo na bisu: boyo bisu apisa motima na bisu zambi na kuiba kulà.

Apasi gutu, Mokonzi, na sunga: apisi neema zambi na bamokobi na yo.

Agamisi bisu na ngolu na yo noki: na sima motima na bisu asika mingi mikolo nyoso bisu azi na nyeli.

Agameli bisu sasaipi gutu, na sima na kunyokela bisu: zambi na gara oyo bisu asiralili mawa.



Amenisi bamokobi na yo kusalà na yo: amenisi kembo na yo zambi na bamototo na bo.

Atiki kembo makuru na Makonzi Nzambe na bisu atikali na likolo na bisu: atambulisi kusala na maboko na bisu zambi na bisu, boyo, atambulisi kusala na bisu.

¶ *Na sima ye atanga na sopo na Mokanda na moko na Paulo zambi na Bakorinto.*

1 Bakor. 15. *20–58.*

¶ *Na sima soko bo asirakumi na Libadu, sika bo alingi apandi Nzoto na nyeli, Mosambelisa aluba;*

MOTU oyo mukali azi kubuta atikali mingi te, mawa azi na ye gutu. Ye azi kubima, asirakati na nyeli, pilamoko jamba; ye azi kukima pilamoko molili, atikali mikolo nyoso te na kula moko.

Sika bisu azi kuanza, kukufa azi penipeni; bisu akaba kusalisa wapi? moko pai na yo, Nzambe, na sima kula mabe na bisu azi kupisa yo kangu.

Kulamoko Nzambe Bipuru, Mokoto makasi, Mobikisa na kulinga, atiki bisu aingeli te na kukufa mikolo na mikolo.

Nzambe, yo aibi kula bibumba na sopo na motima na bisu; akangi matua na yo te pai na kusambela na bisu; atiki bisu, Mokoto Bipuru, Nzambe makasi, Mobikisa na kulinga, Juji malamu alima, atiki bisu te na saa na bisu na sunga na kutika yo, zambi na mawa na kukufa.

¶ *Na sima soko batu na pembeni atupi nyeli na likolo na Nzoto, Mosambelisa aluba,*

AZI malamu na misu na Nzambe zambi na kulinga makuru na ye na kukamata pai na

ye molimo na ndeko na bisu oyo; na sima bisu apisi nzoto na ye na sopo na nyeli, nyeli na sopo na nyeli, liburu na sopo na liburu, mbumi na sopo na mbumi; zambi bisu asiraibi malamu kulungula azi zambi na kubika zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu; ye apasa nzoto mabe oyo na bisu boyo bo akumi pilamoko nzoto kitoko na ye, pilamoko makasi na ye akuki na kukamata biloko nyoso na maboko na ye.

NA sima ngai aokaki monoko kubima na lora, kuluba na ngai, Ati na waraga, Beneditu azi na bakufa, oyo akufi sopo na Mokonzi sima na oyo: solo, Molimo alubi, bo akuki atiki basala na bo, azili makasi.

¶ *Na sima Mosambelisa aluba,*

Mokonzi, apisi bisu ngolu.
*Kristo, apisi bisu ngolu.*
Mokonzi, apisi bisu ngolu.

BABA na bisu na lora, Apisi batu kubanga Kombo na yo. Akumisi bokonzi na yo; Apisi batu kusala kula na yo na mokili pilamoko na lora. Apisi bisu lelo biroko zambi na mikolo oyo. Abungi mabe na bisu, pilamoko bisu abungi mabe oyo batu asali bisu. Amenisi bisu njela na kumika te, Kulamoko abikisi bisu na kula mabe. Amina.

NZAMBE nyoso makasi, molimo na batu oyo na sopo na Kristo abika na sika na yo; molimo na batu na kundima, soko bo asiralunguli na mawa na nzoto, azi na kusika mingi pai na yo; bisu apisi yo merisi mingi, zambi azi na misu na yo malamu na kulungula ndeko na bisu na sopo na bamawa na nyeli mabe oyo; bisu akongi yo na kukukisa noki kopainyi na batu na yo, na kukumisa bokonzi na yo noki; boyo bisu sikamoko na batu oyo nyoso asirakufi na kundima kombo bipuru na yo, aibi akamati kusika oyo malamu nyoso na nzoto na molimo likula na sopo na kembo na yo mikolo na mikolo; zambi na Yesu Kristo Mokoto na bisu. *Amina.*



NZAMBE na ngolu, Baba na Yesu Kristo Mokoto na bisu, ye oyo azali kulungula oyo, na kubika oyo; batu nyoso na kundimela ye abika, soko bo akufa; batu oyo nyoso azali kuanza, soko bo andimi ye, bo akufa te mikolo na mikolo; ye asiramenisi bisu na monoko na mesaze na ye Paulo, bisu agama te pilamoko batu pamba zambi na batu oyo asiralali na sopo na ye; Bisu akongi yo, Baba, alunguli bisu na kukufa na sopo na kula mabe, boyo bisu abika na kula mabe: boyo soko bisu akufa, bisu aibi alali na sopo na Kristo, pilamoko bisu abanzi ndeko na bisu oyo azi kulala; na sima na Kulungula na mikolo na sunga bisu aibi abimi malamu na misu na yo, aibi aoki monoko malamu oyo Mototo na yo aluba na mikolo oyo zambi na batu nyoso na kulinga yo na kubanga yo, kuluba, Abia, bino bamototo na Baba na ngai, akamati nyeli oyo ye atandaki zambi na bino, sika ye ajalisaki mokili; Apisi bisu oyo, bisu akongi yo, Baba na ngolu, zambi na Yesu Kristo, Mosambela na bisu, na Mobikisa na bisu. *Amina.*

NEEMA na Mokonzi na bisu Yesu Kristo; kulinga na Nzambe, na kuibana na Molimo Bipuru, atikali na bisu nyoso mikolo na mikolo. *Amina.*

---

PRINTED IN GREAT BRITAIN BY WILLIAM CLOWES AND SONS, LTD., LONDON AND BECCLES.